- 2 Maart 1939 - إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ (القرآن) Taoen ka VIII No. 9

Pangaos langganan:
1 sasih . . . f 0,30
3 „ . . . f 0,80
6 „ . . . f 1.60
sataoen . . . f 3.20

Advertentie tiasa barempag heula

Adres Administratie:
N. Aboebakar
Pandhuisstraat 47
Tjiandjoer.




DIRECTEUR - HOOFDREDACTEUR: WIRA SENDJAJA.

KALOEAR SASASIH 4 KALI: KAPING 2-9-16-24 SASIH WALANDA

Soegri noe nampi proefnummer ieu serat kabar, oepami henteu bade langganan, moegi kersa ngawangsoelkeun deui.

Uitgeefster:
Rengr. Al-Moe'min.
Adres Hoofdredactie:
Wira Sendjaja.
Kazerneweg 23
Tjiandjoer.
Tjitakan:
Drukkerij Pamitran
Tjiandjoer.

Njimpenna ieu s. k. oelah dilalaworakeun, margi seueur ajat Qoerän sareng Hadits.

## KALIPAH ISLAM.

Lamoen ieu djedjer tjarita, henteu keuna kana kageman oerang, meudjeuhna piboseneunana teh, lantaran lain kakara sakali doea kali bae djadina pangtjatoeran dina soerat² kabar djeung madjallah² teh, tapi remenna geus kaitoeng kabina-bina, itoe ieu pada hajang njebarkeun bedja. Demi bedja tea, poegoeh oge bedja, lamoen henteu dikoerangan tangtoe dileuwihan, ari geus datang ka djaoehna mah.

Demi djaman ajeuna, djaman anoe keur tjampoeh perang poelitik nagara, henteu moestahil lamoen eta bedja teh asal moeasalna tina perdjoeangan poelitik, anoe ,ngarah atawa ngoeseupan pamanggihna oerang rea, anoe beunang dikantetkeun kana bagbagan nagara, sarsilah paparentahan.

Kana roepa-roepa bedja bab kakalipahan, kaom Moeslimin oelah bosen dj. teu meunang bosen, lantaran goena kapentingan agama, kamadjoean agama, wadjib pisan sarerea pada ngabandoenganana djeung pada nembongkeun pikiranana noeroetkeun panilik katja mata ageman.

Dina Al-Moe'min anoe katoekangtoekang, ieu soerat kabar geus nembongkeun kapanoedjoeanana kana ajana deui kalipah Islam, tina katimbang kaperloeanana.

Sakoemaha noe geus kaoeninga koe sarerea, paparentahan di oerang mah kabina-bina netralna, henteu miloe tjampoer kana agama itoe-ieu oge, lahiranana teh —, ngan woengkoel nangtajoengan pikeun katengtremanana bae; rek kitoe, rek kieu, sasat koemaha karep djeung mangsa bodo, asal oelah ngaroeksak kana kapentingan nagara. Koe kitoe teh, tetela pisan jen Islam miboetoehna kana panangtajoenganana hidji kakawasaan, anoe disahkeun kalawan diangken koe oerang rea, soepaja nasihatna djeung poetoesanana toeroeteun sarerea.

Demi ajeuna, pamanggih djeung papahaman tina perkara agama teh katjida pisan mantjawoerana, malah sakapeung mah nepi ka djadi poko papaseaan. Pangkitoena, teu aja lian kadjaba ti teu aja hidji organisatie anoe koeat, teu aja hidji anoe djadi pamanggoelna. Oenggal² golongan pada njekel deleg pamanggihna. Tangtoe moal matak heran lamoen pasaliana dina sedjen madhab mah, tapi ieu mah dina oenggal madhab, loba noe boga paham teu saroea.

Ti ajeuna oge geus kawangwang, jen dimana geus boekti oge anoe djadi kalipah, tangtoe pasalia mah moal datangka teu aja, lantaran eta kalipah teh henteu boga kawasa tjara nagara, ngan bae tangtoe matak leuwih amanna dj. leuwih kamadjoeanana tina perkara agama ti batan ajeuna, lantaran poetoesanana djeung nasihatna noe djadi kalipah tea tangtoe didjieun patokan koe pangloba-lobana kaom Moeslimin.

Noe perjoga didjieun kalipah teh teu koedoe hidji Moeslim anoe pangoentjoel-oentjoelna ti sadoenja Islam tina oenggal perkarana, da noe kieu mah soesah pimanggiheunana, tapi geus kaitoeng tjoekoep lamoen milih hidji Moeslim anoe ngabogaan kakawasaandoenja noe panggedena oge, asal di poengkoereunana aja hidji organisatie anoe koeat, anoe tegoeh tina bab atoeran agamana.

Ieu organisatie perjoga ngabangoen hidji „Raad" atawa „bale-babadamian" ngawoengkoel tina sarsilah agama, sarta anoe djadi anggahotana nja eta wawakil² ti sadoenja Islam, anoe geus meunang kapertjajaan ti Moeslimin pangrosarosana di sakapoeloan-kapoeloanana. Noe djadi loeloegoe tina eta Raad nja eta kalipah Islam tea. Sakabeh toelisan² anoe koedoe djadi patokan Islam, anoe koedoe dioearkeun ka sadoenja Islam, ditandana nja koe kalipah tea. Prakprakanana djeung atoeran-atoeranana oetama pisan oepama noeroetan adeganana Volkenbond anoe di Geneve tea.

Babadamianana sakoerang - koerangna koedoe sataoen sakali, sarta noe djadi delegatie (wawakil) ti oenggal² kapoeloan koedoe dipilih heula koe satempattempatna, anoe beresih djadi kapertjajaanana. Basa anoe koedoe dipake dina eta babadamian, koedoe „Basa Arab Oemoem", soepaja noe djadi wawakil ti oenggal² tempat henteu toemamoe deui.

Kadjaba ti babadamian sataoen sakali djeung dimana aja perloena salamangsa teh, dina eta raad koedoe aja pangoeroes sapopoë, anoe dipilih ti antara anggahota Raad tea, ari kapalana mah tetep anoe djadi kalipah tea bae.

Oepama kakalipahan dibangoen kieu, tangtoe henteu koedoe anoe pangdjempol-djempolna ti sadoenja Islam ilmoe agamana teh, tjoekoep lamoen ngabogaan kakawasaan doenja noe panggedena oge.

Ieu, anoe disoegoehkeun ka sadajana teh, ngan woengkoel poko (garis besar)-na bae, sangkan poegoeh wangwangeunana.

Koe ajana bedja jen Sri Sultan Faroek diangkat kana Kalipah Islam, Al-Moe'min mah djol moefakat bae, lantaran sakoemaha noe geus kapihatoer di loehoer, kalipah teh koedoe nenggang kakawasaanana. Demi kakawasaan kasoeltanan Mesir dina waktoe ajeuna, teu aja noe noeroeban di sadoenja Islam mah; karadjaanana panggedena; tempatna beunang diseboet panjiaran ilmoe-Islam ti sakoeliahna; pangatoeranana pangmodernna; koe karadjaan² sadoenja geus pada ngahormat; ajeunana geus djadi panjaloeoehan sarerea.

## KONGKOER AMAL MA'ROEF.

*Ti awit dinten ieu pisan Directie A.M. ngadamel kongkoer Amal Ma'roef, kanggo saoemoemna para ahlina soegri noe tjinta, noe welas noe asih deudeuh sareng tineung ka A.M.*

*Pipahlaeunana moal dikelas-kelas, moal diwidji-widji, asal njoemponan bae kana katetepanana, rata, . . . . sadajana kenging pahla atanapi gandjaran anoe sami noemoetkeun sakapalajna.*

*Demi noe bakal nampi pahla teh nja eta anoe kenging kongkoerna:*

*A. Saha² noe jasa sareng kersa maparin langganan Al-Moe'min seueurna limaan (lima abonnes anjar) dihatoeranan hidji kitab.*

*B. Soegri noe maparin 10 abonnes, kenging pahla 2 kitab; 15 abonnes, kenging 3 kitab sareng saterasna, noemoetkeun titikelanana bae.*

*Doepi kitab-kitabna nja eta sakoer noe ditjal sareng kenging pesen ka Administratie A M., sapertos: Minhadj kahidji, kadoea, kitab hikmatna Islam, panoetan agoeng, pahlawan Islam sareng noe sanesna.*

*Enggal, enggal, tjoempanan sakedahna.*

*Hormat pangabaktosna,*
*Directie A. M.*

## Hing pangersa Djoeragan Academie B. C.

Reugreug pageuh menggah noe djadi djoeroe moedi, nampi serat pasihan kitoe teh. Henteu lepat pangemoetna kamoedi jen tangtos kitoe galih salira djoeragan. Nangtoengna sareng roeboehna Al-Moe'min ngantet pisan sareng salira djoeragan, hidji bobotoh Moeslim tedak Tjikoendoel bebet Pamojanan; sageuj raga katineungna ka Al-Moe'min henteu 100°/₀. Roepi-roepi pangdeudeul, boh karangan, boh nasehat, ditampi koe asta kalih. Sagala roepi noe djol ti salira djoeragan ageng mangpaatna, imma keur oemoem, imma kanggo kamoedi.

Al-Moe'min reuntjeum, teu aja sanes kadjabi ti ngoedag hasil anoe langkoeng ageng ti noe parantos, sakalian bari njoemponan pamoendoet mangpirang-pirang, anoe sering noedoeh-noedoehkeun ka madjallah-madjallah anoe sanes, anoe garinding sareng anoe parantos ngagadoehan pakalangan lega. Sanaos kieu kaajaanana noe ngadjoeroeng, nasihat salira djoeragan moal dilalaworakeun, bade ditoengkoes dina ati sanoebari.

Pesenan parantos didongkapkeun ka Administratie

—o—

## Inna lillahi......

Sjech Ali Basandik, ahli Al-Moehtafaloet Islami (kaom Arab) dina poë Djoemaah minggoe toekang geus moelang ka rohmatoelloh.

Soegri noe rido diteda karna Allohna kersa ngahadiahkeun kanggo arwahna ieu Moeslim sadjati koe ngaos fatihah, qoelhoe, falak binnas.

—o—

## Raksa Mitra Poetra.

Hatoer sewoe noehoen ka Djrg. Rd. Soemitra di Laga, parantos maparin sidkah kanggo Roemah pertoeloengan R. M. P. seueurna f 0,25.

Soegri noe bade ngersakeun diantos koe pangoeroes.

—o—

## Kalief Islam.

Dina tanggal 20-1-'39, Reuter mere kabar ti Cairo, jen Bagenda Farouk diangkat Chalifah Islam. Ieu bedja teh gantjang pisan njebarna ka oemoemna oemat Isalam di sadoenja, oge Moeslimin di Indonesia ieu henteu katinggaleun.

Soerat² kabar, sewang² njieun babaran tina hal ieu ti antarana eta s.s.k. nja eta „Pamandangan", „Al-Moe'min".

Sawatara poë ti harita aja bedja njoesoel ti Toerki; nembongkeun jen henteu satoedjoe (tegen) kana didjenengkeunana Bagenda Farouk djadi Chalifah Islam, alesanana sapedah henteu distem heula perloe henteuna ngajakeun deui Amiril-Moe'minin.

Patali djeung bedja noe pangheulana pada ngetok kawat ngawiloedjengkeun ka Bagenda Radja Farouk, tapi teu narampa djawaban nepi ka ajeuna.

Patali deui djeung bedja noe kadoea, sababaraha djalma henteu sabaran deui, kalawan teu asa-asa deui noedoeh jen kaangkatan Bagenda Radja Farouk teh disangka aja kakoeatan asing noe njoempoet ngadjalankeun rolna terhadep Radja Farouk djeung pamarentah Mesir.

Tah eta djalma² noe kitoe kaboeroe napsoe, oedjoeg² noedoeh teu poegoeh, teu dirarat bedja² noe katarima deui.

Bedja pandeuri ti Cairo kieu oenina: Dina waktos Bagenda Farouk bade netepan djoem'ah di masdjid Quotsoun, kabeneran harita aja Amir Saefoel Islam Alhoesaini, Amir Faisal sareng Amir noe sami² bade naretepan djoemaah.

Ieu bedja njebar ka rahajat, sarta daratang ka masdjid nepi ka pinoeh djedjel, noe pangpangna mah hajang njaraho ieu kadjadian anoe langka, djeung doemadakan Bagenda Farouk pisan noe djadi imamna. Barang boebaran rahajat katjida baroengahna tampa wilangan, nepi ka tingtjareloek: „Hidoeplah Radja Farouk! Pandjang oesia Baginda! Hidoeplah Amiroel Moe'minin!"

Pameta kitoena teh teu eureun-eureun dina saban djalan noe dilangkoengan koe Bagenda Farouk, rame saloesoerakan.

Ma'loem soengoet leuwih haroes batan goong, nepi ka goejoer salelemboer, objag sadjadjagat, madjar Bagenda Farouk diangkat djadi Chalifah.

Teu matak heran oemat Islam di dieu pipiloeeun njawalakeun Chalifatoel Moeslimin, sabab kaom Moeslimin koe pertalian Islam djadi sarasa dina njanghareupan kapentingan agamana.

Sareng katjarioskeun kabar noe achir ti Cairo, koe sabab nerekabna bedja kitoe, ajeuna pamingpin² sareng para oelama² rek ngajakeun babadamian dj. nitenan hal ieu ajeuna-ajeuna.

Kitoe oenina bedja noe ditoelis koe Bafaqih dina Pamandangan.

—o—

## Pagoedjroedan doenja.

Peperangan di Spanjol pada negoeh bakal tereh beres, sarta anoe oenggoel pibakaleunana kaom nationalist Franco. Kaom pamarentah repoebliek (kaom beureum) geus katembong kadesehna; pamarentahna geus maroeboes ka Frankrijk, djelema-djelemana katoet serdadoeserdadoena geus laloempatan ka bawahan Frankrijk. Persidenna, nja eta President Asana geus aja di Frankrijk. Ieu toean President ngaharep kana badami ngeureunan perang, tapi noe djadi President-Minister Negrin hajang teroes diadoe nepi ka djoetjoengna.

Karadjaan² Eropa noe sedjen geus ngesahkeun (ngangken) kana paparentahan Djendral Franco, tapi Inggris djeung Frankrijk masih asa² keneh, mendog majong rek ngakoena. Roepana bae sieun gede risicona.

Minister Chamberlain kagoengan angen² rek ngarapihkeun, djeung rek njieun babadamian. Ieu pakarepan geus dimoepakatan koe Frankrijk. Isoek pageto tangtoe aja bedja deui, naha teroes perangna, naha djadi perang sadoenja, naha badami.

Inggris keur meudjeuhna dipoeoek koe bingoeng, boeboehan lega djadjahanana, loba kaperloeanana djeung loba kasieunna tea. Saperti di Palestina, teu atjan poegoeh boeboekanana nepi ka ajeuna; Conferentie medja boeleud teu bedja teu tjarita. Inggris di Palestina hajang ngawasa; oerang Jahoedi keukeuh nagih djangdji soepaja sabagian ti Palestina djadi lemah tjai Jahoedi, kaom Arab menta keras soepaja djadi tanah merdika kabogana kaom Arab.

Noe ngabandoengan perkara ieu, manghoreamkeun koemaha piloeloeseunana.

—o—

## Koropak.

Djrg. Adiwidjaja Lgno. 2343. Kintoenan f 1,50 kanggo kw. III & IV th. 38.

Djrg. H. M. Abbas Lgno. 2246. Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. Soelaeman Lgno. 1977. Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. D. Soekanda II Lgno. 2173. Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Mevr. Hadidjah Lgno. 2307. Kintoenan f 1,55 kanggo. kw. IV th. 38 & kw. I th. 39.

Djrg. Nadjmijati Lgno. 2254. Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. M. B. Natadipoera Lgno. 446.
f 1.— ti Lgno. 446 kanggo kw. IV th. 38.
f 1,50 ti „ 1907 „ „ I, II „ 38.

Djr. M. Martasoedjatna Lgno. 1926. Kintoenan f 3.— kanggo kw. I, II, III, IV th. 38.

Djrg. Enom Lgno. 2155. Kintoenan f 0,75 kanggo kw. III th. 38.

Djr. R. Mh. Samsoedin Lgno. 2471. Kintoenan f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

Djrg. Mh. Pakih Lgno. 2289. Kintoenan f 0,75 kanggo kw. IV th. 38.

Djrg. Wiradimadja Lgno. 1995. Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

Djrg. R. Mh. Anwari Lgno. 2494. Kintoenan f 1,25 kanggo kw. III, IV th. 38.

Djrg. R. Moh. Djasna Lgno. 2686. Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

## LERESKEUNEUN.

Dina „Paririmbon" A. M. No. 5 aja ketjap: saha² anoe koefoer njembah kana tapekong, toeloej pertjaja ka Alloh Taala.

Leresna: saha² anoe henteu pertjaja ka sjetan atawa ka tapekong, sarta pertjaja ka Alloh Taala.

Oge dina No. 6 aja ajat Qoerän anoe kalangkoeng, Soendana parantos diserat.

Oengelna: وَتَنْزِعُ الْمُلْكَ مِمَّنْ تَشَاءُ

roentoejan ajat إِنَّ الدِّينَ عِنْدَ اللهِ الْإِسْلَامُ

Qrw.




## Soenan Solo Poepoes.

Bedja njebar dina oenggal$^2$ soerat kabar, jen Kdj. Soenan Solo dina poë Senen tanggal 20 Februari 1939 poekoel 7.30 isoek$^2$ moelih ka rohmatoelloh.

Panjawatna, panjawat sepoeh bae, lilana koerang leuwih saboelan, malah dina minggoe toekang mah andjeunna koengsi damang deui, ngan bae dina malem Djoemaahna toeloej karoegrag, sarta henteu jasa menjat deui.

Dina poë Senen poekoel 9, Kdj. Goepernoer diiring koe 2 Assistent-Resident angkat ka karaton njanggakeun kasedihan ka Kdj. Ratoe Mas, prameswari noe kadoea. Dina pasosorena poekoel 5, Kdj. Goepernoer diiring koe 3 Assistent Resident, militaire commandant, angkat deui ka karaton geusan nampi roepi$^2$ zegel karadjaan.

Dipendemna dina poë Rebo di pasarean Imogiri (Djokjakarta). Miangna ti karaton Solo poekoel 8 isoek$^2$, noeroetkeun oepatjarana, ngaliwat karaton Mangkoenegoro teroes ka station Balapan (Solo). Lajonna toeloej diasoepkeun kana dareksi Soenan, sarta brangkat dina poekoel 12.13 ka Djogdja. Di dieu dipapag koe Kdj. Goepernoer Djocja sarawoeh kapala$^2$ noe lianna, pikeun nandakeun kahormatan noe panoetoep. Ti dieu teroes berangkat deui ka kota Gedeh, sarta teroes ka Imogiri.

Djenenganana Soenan Solo teh: S o e s o e h o e n a n  P a k o e  B o e w o n o  S e n o p a t i  H i n g  N g a l o g o  A b d o e r r a h m a n  S a j j i d i n  P a n o t o g o m o X, dibabarkeunana dina taoen 1866, boelan November tanggal 29. Djenengan keur moerangkalihna: R a d e n  M a s  G o e s t i  S a j j i d i n  M a l i k o e l k o e s n o, sarta sanggeus joeswa 3 taoen dilandi K d j. G o e s t i  P a n g e r a n  A d i p a t i  A n o m  H a m e n g k o e n e g o r o  S o e d i b i j o R o d j o  P o e t r o  N a r e n d r o  M a t a r a m V, bari diangkat djadi Kroonprins.

Dina joeswa 16 taoen andjeunna disepitan.

Tanggal 7 Augustus 1890, dina joewa 24 taoen, andjeunna nikah ka Bendoro R a d e n  A d j e n g  S o e m a r t i, poetra istrina K. G o e s t i  A r i o  M a n g k o e n e g o r o IV, sarta padmina meunang gelaran K d j. R a t o e  A d i p a t i  A n o m. Sanggeus direndengankeun toeloej dibenoemd K o l o n e l - D j e n d r a l  h o e l o e b a l a n g.

Dina tanggal 30 Maart 1893, sanggeus ramana Pakoe Boeono IX poepoes, djeneng djadi Pakoe Boeono X (Soenan Solo); sarta kontrakna (perdjangdjianana) djeung goepernement ditanda dina tg. 25 Maart 1893.

Koe lantaran ti garwa padmi teu kagoengan bae poetra, dina tanggal 29 October 1915 Soenan teh nikah deui ka poetrana Soeltan Djogdja VII, anoe kakasihna G o e s t i  R a d e n  A d j e n g  M o e r s o e  D a r i n a h, anoe ajeunana kawangikeun djenengan G o e s t i  K d j. R a t o e  M a s.

Ti ieu padmi Soenan kagoengan poetra istri anoe didjenenganan G o e s t i  R a d e n  A j o e  S e k a r  K e d a t o n  K o e s t i j a h, sarta djenengan ajeunana R a t o e  P e m b a j o e n.

Djaba ti ieu ratoe, poetra Soenan (ti parekan) aja 65, anoe djoemeneng 44, noe 21 deui paroepoes. Noe pangbarepna istri, ajeuna geus joeswa 57 taoen, kagoengan tjaroge ka Pangeran Aria Mataram, sarta meunang gelaran R a t o e  A l i t.

Poetra Soenan noe pangboerejna kakasihna R a d e n  M a s  S o e b a r d j o m o e t, joeswana kakara ± 10 taoen.

Randa soeargina Pangeran Pakoe Alam (Djogdja) oge poetra Soenan Solo keneh, nja eta iboena Pangeran Pakoe Alam noe ajeuna: P a n g e r a n  A r i o  A d i p a t i  P r a b o e  S o e r j o d i l o g o.

Djoemblah poetoena Soenan Solo 116, anoe djoemeneng 86. Demi boejoet aja 20.

Ngagemna karaton Solo 45 taoen sarta pohara kaanggona koe goepernemen, nepi ka bintangna oge rea tanpa wilanganana. Sapandjang andjeunna djadi Soenan rea pisan kamadjoeanana, reudjeung djadi poedjian pisan. Noe djadi babakoe nja eta ngarobah hak tanah (agraria) djeung ngadamel B a l e  A g o e n g (bale rahajat).

Noe pingagantieunana nepi ka ajeuna teu atjan aja kapastian. Lamoen noeroetkeun kabiasaan mah koedoe poetra pameget noe pangbarepna, nja eta P a n g e r a n  N g a b e h i, tapi loba kabedjakeunana, madjar mindeng pisan Soenan ngadawoehkeun palaj digentos koe poetra anoe kadoea nja eta P a n g e r a n  K o e s o e m o j o e d o.

Ieu mah, saha bae noe boga milik, da Kdj. Toean Besar anoe bakal milih, sarta tangtoe moal lali kana katjakepanana noe rek diangkat, pamake karaton, katoet kapalajna noe djadi rama.

—o—

---

noe diasih koe Goesti mah, nja eta anoe resep njieun kahadean ka noe boga dosa, ka noe njieun dosa ka dirina."

„Bener, . . . . . . . . . heueuh, bet aing teh poho" dawoehan alim teh „ti semet ajeuna, maneh dimerdikakeun koe aing, meunang sakoemaha karep maneh."

Tah kitoe, ari pameta anoe berilmoe djeung ngaharep kana karidoan Anoe Agoeng mah, lain sagala dibeubeutkeun, sagala dipeupeuskeun.

Poegoeh oge, poegoeh oge, soesah dipigawena ngebon acherat di doenja teh.

## Dimerdikakeun.

Kalawan bisloeit pamarentah tanggal 20 Februari 1939, adjengan Hdj. Ahmad Sanoesi Kiai Tjantajan anoe diinterneer lantaran pakait djeung atoeran poelitik di Soekaboemi, geus dimerdikakeun deui, merdika tjara baheula bihari deui. Lilana interneeran ti tanggal 11 September 1928 nepi ka ajeuna ± $10\frac{1}{2}$ taoen.

Ngahatoerkeun wiloedjeng.

—o—

## Moerah Tangan.

Tjek djoeroe pangarang Bafagih, ngabedjakeun jen noeroetkeun oenina Alahrom, minister van buitenlandsche zaken di Mesir, geus maparin hadiah, lobana 2000 djene pikeun koempoelan mangoeroes noe lolong, soepaja dipake njieun adeganana: keur pamatoehanana djeung keur tempat diadjarna, da ari tempatna mah geus dipaparin koe nagara, nja eta di kampoeng Al-adjoezah.

Lamoen di oerang loba noe kitoe, tada temen hadena.

—o—

## Rapport soesoe Tjiandjoer.

| Pameressan | Vet-gehalte | Vet-vrije droog rest | Zuur-graad | Rein-heid | Katra-ngan | Kaberesihan |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1. Klein-Segoenoeng, Patjet | 3,8% | 8,77 | 5,4 | aloes pisan | sedeng tjampoeranana | sedeng |
| 2. Tjimatis, Tjiandjoer | 3,9% | 9,04 | 7,0 | sed. | idem | hade |
| 3. de Bron, Gekbrong | 3,3% | 8,65 | 5,4 | hade | idem | meudjeuhna |
| 4. Camoenie, Tjiandjoer | 3,8% | 8,04 | 6,0 | sed. | koerang | idem |
| 5. Angkloeng, Tjibeber | 4,0% | 8,43 | 6,2 | aloes | sedeng | sedeng |
| 6. Hartog, Patjet | 4,3% | 7,85 | 6,4 | aloes | koerang | idem |

—o—

## Kagegelan.

Ngahatoerkeun pangoeninga, Nji Mas Enih di Tdj. Sari dina dinten Saptoe 21-1-'39 parantos moelih ka Rohmatoelloh. Disoehoenkeun ridona ka noe maos ieu wartos, ngaos fatihah, koelhoe sareng falak binnas. Gandjaranana dihadiahkeun ka arwahna noe nilar.

—o—

سبحان ربك رب العزة عمّا يصفون وسلامٌ على المرسلين والحمدُ لله رب العالمين

„Maha Soetji Pangeran maneh Moehamad! anoe kagoengan kaloehoengan tina barang anoe disipatan madjar kagoengan poetra. Kasalametan eta tetep ka sakabeh para oetoesan Alloh. Demi sadaja poedji eta kagoengan Alloh Taala."

Sabada tamat matja doeä, soenat matja istigfar anoe oenggelna:

أستغفر الله العظيم الذى لا إله إلا هو الحي القيوم وأتوب إليه

teroes matja sahadat anoe oenggelna:

أشهد أن لا إله إلا الله وحده لا شريك له إلهًا واحدا وربًّا شاهدا ونحن له مسلمون

tiloe-tiloe kali, dina panoetoepna teroes matja:

وأشهد أنّ محمدا عبده ورسوله صلى الله عليه وآله وسلمْ

الى حضرة النبي المصطفى رسول الله صلى الله عليه وآله وسلم وعلى آله واصحابه الكرام

(الفاتحه)

teroes matja patihah, bari dikendorkeun. Sabada matja patihah teroes matja:

دعواهم فيها سبحانك اللهم وتحيتهم فيها سلام وآخر دعواهم أن الحمد لله رب العالمين.

Tamat wiridan sabada solat katoet doe'a-doe'ana ان شاء الله bade disamboeng koe bahasan solat berdjama'ah sareng djoem'ah tea.

M. S. (القروى).

KITAB

„PANOETAN AGOENG".

Pangaosna f 0,54 sareng ongkos ngintoen.

*Adm. Al-Moe'min.*




Sakali mangsa mah Aboeja teh keur manjoen bae dina bangbaroeng fabriek bari njanghareup ngidoel, djamotrot tjara golek raoetaneun, koeroenjoeng saehoena djarah ka Aboeja; kitoe . . . . . . . . kira² keur mantjeran.

Ret ka adjengan, Aboeja reuwas, toeloej ngaberag-berag maneh, ngabearbear boedi maneh, da isin ari koe adjengan mah, djeung babakoena mah bisi maparin nasehat deui, ari lalahar Aboeja teh geus sakieu kamerekaanana ari koe nasehat mah.

Tapi dasar adjengan, hidjabna geus teu kandel tjara Aboeja, anoe diseboet weroeh sadoeroeng winara tea, bet oeningaeun kana kaajaan Aboeja teh, saoerna: „Koe naon Aboeja teh, mani djiga toetoet eukeur njoengkoer, haseum alah batan limoes djarah, aja naon? Henteu g o - s o e h djeung si nini mah?"

Aboeja moengkir keras, da isin tea, tapi sieunna, isinna koe adjengan tjara euwah-euwah koe koelisi, sarta adjengan tjerewedna dina naloengtik pohara bisana, katoeroeg-toeroeg njingsieunan Aboeja make hadis reudjeung dalil, toengtoengna Aboeja teh balaka. Kieu tjek Aboeja teh: „Wah, ieuh, adjengan! ari bohong matak disiksa mah, Aboeja arek balaka bae atoeh, tapi engke lanan, naha jaktos matak disiksana teh? Sanes dalil djidjieunan mah adjengan, kena-kena ka noe merem?

Poegoeh Aboeja teh mentas tjape loear biasa, ti soeboeh djedoer nepi ka petjat sawed mateng, sirik henteu oenggal ahli dibawa badami, djeung diteda ridona, bisi bensin A. M. sapat teu atjan nepi ka waktoena. Anoe sakitoe lalakonna teh, djadjaoeheun kana paamprok djeung foetoer, teu paliwat djeung tjai herang² atjan. Atoeh panon beunta oge mani asa tjieut, soekoe geus hese dilengkahkeunana, salajang-solojong tjara parahoe palid bae leumpang oge, sanadjan sakitoe hajang geura nepina ka imah, sedeng noe lalar liwat kana panon Aboeja teh ngan sangoe djeung sambel bae, bari ditjita-tjita koemaha pidirontokeunana.

Atoeh ana djol teh datang, geus teu tata pasini deui, birit diteundeutkeun kana hareupeun tenong, doedoekoej poho njoeplak, tjewol kana boboko tjopong, boeroeloe leob lompong ditamplokkeun tina batok, nepi ka piring batoe alas Aboeja teh pinoeh dipoepoek soehoen hehedjoan. Geus kitoe kerewek njoëh daoen tjaoe toeroeb sangoe, keur panjiroe. Sedok disiroekeun kana koeah anoe moengploe, atoeh nepi ka moetjoeng. Gejot, gejot, gideug, gideug, panjiroe diangkat beurateun koe momotan, toeloej dipapagkeun koe Aboeja bari disantok. Naaaa . . . . . . . ana njem teh, sangoena . . . . . . . gigih keneh, lompongna . . . . . . . njakrek keneh bari ateul.

Geus kitoe mah Aboeja teh teu anta parah deui, si nini digeroan, sarta sadatangna ditamplokkeun bae koeah pinoeh teh kana beungeutna, bari tjek Aboeja: „Lebokkeun sia! noe kitoe patoetna, lain keur aing. Sing seubeuh siah kadinjah!"

Aboeja leos ka dieu kana bangbaroeng, si nini toeh ngagoekgoek di pipir hawoe. Handjakal Aboeja teu kaboeroe meupeuskeun tjoët kana sirahna, kaboeroe rentang² adjengan".

Adjengan ta'oed ngadangoe lalakon Aboeja kitoe, malah koe Aboeja didebat harita keneh, sabab katimbang koe Aboeja, adjengan beurat sabeulah, mangmeunangkeun nini-nini.

Dasar adjengan jasa soesoempoetan dina hadits dalil, toeloej ngagentra ka Aboeja, saoerna: „Ieuh, Aboeja! Bisi henteu terang, ari noe sok ngoembar amarah teh, bakal djadi roehak naraka di alam kalanggenganana. Goesti oerang, Alloh s. w. pohara bendoena ka djelema noe sok ngagoegoeloeng napsoe, ngoembar amarah, sarta sabalikna Goesti oerang asih loear biasa ka sing saha noe bisa mengkek ambek, ngered napsoe. Malah aja riwajat kieu:

Aja hidji alim anoe lapar tjara Aboeja tadi, sasoempingna ka boemi moendoet toeang, sarta dilaladenan koe hidji djariah. Sanggeus sadia, prak toeang, bari ngadagoan angeun kari, anoe keur dibawa koe si djariah tea. Barang geus deukeut kana pamasangan soekoe si djariah tikedewet kana pramedani, nepi ka manehna laboeh kana sisihan, angeun tamplok, lahoenan alim tea pinoeh koe angeun djeung toetoeangeun noe lianna. Atoeh, sanadjan alim oge, kaitoeng teu woedoe oge bendoena teh. Tapi si djariah tea teu gedag boeloe salambar, toeloej nembal² bae ka doenoengan teh, pokna: „Djoeragan mah kawas noe teu oeninga bae, kapan Goesti Alloh s. w. pohara bendoena ka abdina anoe ngoembar amarah, naha koe djoeragan dilakonan?"

Lahir alim: „Aeh, heueuh, keun bae atoeh, njisih deui bae ajeuna mah!"

Walon djariah: „Noehoen atoeh, nanging djoeragan lali, jen dimana geus milampah dosa ka batoer koedoe gantjang menta dihampoera."

„Heueuh, bener, koedoe kitoe" saoer alim teh „malah aing ajeuna menta hampoera maneh."

Pioendjoek djariah: „Oendjoek soemangga, ngahampoenten pisan. Moeng bae, kaemoetna koe abdi teu atjan tjekap; salira djoeragan teu atjan kalebet ka noe ahli soerga. Margi, ari




Samboengan A. M. No. 7.

(Nadruk verboden).

— — — — — — — — —

Djadi geus natrat pisan, jen moal bagdja, malah moal tjilaka, moen teu langgeng. Moal aja sadjatining hiroep, moen si „paeh" tatjan paeh, si „moesna" tatjan moesna. „Aherat teh sadjatining hiroep"

( وَاِنَّ الدَّارَ الْآخِرَةَ لَهِيَ الْحَيَوَانُ )

Ari djalanna mah apan koe Kangdjeng Nabi s. a. w. geus diterangkeun, kieu lahiranana:

وَاللّٰهِ لَتَمُوتُنَّ كَمَا تَنَامُونَ، وَلَتُبْعَثُنَّ كَمَا تَسْتَيْقِظُونَ، وَلَتُحَاسَبُنَّ بِمَا تَعْمَلُونَ، وَلَتُجْزَوُنَّ بِالْاِحْسَانِ اِحْسَانًا وَبِالسُّوءِ سُوءًا، وَاِنَّهَا لَجَنَّةٌ اَبَدًا اَوْ لَنَارٌ اَبَدًا.

„Demi Alloh, arandjeun bakal maraot tjara sare, djeung bakal dihiroepkeun deui tjara hoedang tina sare, djeung bakal dihisab amal-amalan arandjeun, toeloej dibales: hade dibales hade, goreng dibales goreng; soerga salalawasna, atawa naraka salalawasna".

Eta djalan disorangna koedoe ditjaangan koe tjahjaning elmoe, sangkan bisa ngabedakeun anoe hade ti noe goreng, koemaha tetekanana djeung wates watesna. Ari toetoempakanana ora lian ti makena eta elmoe.

Koe lantaran eta teh moal kahontal koe akal manoesa, nja Goesti Alloh ngoetoes mangpirang-pirang Rosoel, noeroenkeun mangpirang-pirang kitab, pikeun nerangkeun eta doea perkara penting, nja eta elmoe djeung makena Eta kabeh kalawan tartib djeung atoeran anoe koe Goesti Alloh geus ditetepkeun ti djaman Nabi Adam a. s. nepi ka toeroen dawoehan Alloh Ta'ala ka K. N. Moehammad s. a. w.:

اَلْيَوْمَ اَكْمَلْتُ لَكُمْ دِينَكُمْ وَاَتْمَمْتُ عَلَيْكُمْ نِعْمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ الْاِسْلَامَ دِينًا

„Poë ieu Kami njampoernakeun pikeun maraneh agama maraneh, djeung namatkeun ka maraneh ni'mat Kami, djeung Kami rido pikeun maraneh Islam djadi agama".

Tina welas asihna Noe Maha Kawasa, agama Islam anoe djadi djalan sahidjihidjina kana kabagdjaan acherat teh koe Andjeunanana didamel atoeran-atoeranana djeung paladjaran-paladjaranana noe pinoeh koe hikmatna, nepi ka moen enja² dilampahkeunana tangtoe matak djadi boeah anoe ditjita-tjita koe sakoer anoe wening pikir djembar akal. Eta boeah teh mangroepa: kamaslahatan pikeun oenggal² djalma, kasalametan pikeun sakoemna hiroep koemboeh, kahardjaan nagara, kaamanan rahajat djeung kasehatan pikir djeung awak (rohani djeung djasmani). Djadi hasil kabagdjaan doenja acherat.

Djalma anoe bener imanna, dimana geus ngoetjap لا اله الا الله („teu aja Pangeran lian ti Alloh") sarta bidjil tina ati sanoebarina, njingraj ngaboeriak sagala halangan haroengan, plong ngemplong djalan bebeneran, braj ngempraj tjahaja kasoetjian, breh tembong natrat pisan, jen teu aja deui sesembahan noe sabenerna lian ti Alloh Ta'ala. Teu aja to'at lian ti ka Andjeunna, teu aja anoe diandelkeun lian ti Andjeunna, teu aja geusan namplokkeun kapertjajaan lian ti ka Andjeunna, teu aja noe dipiadjrih, dipihebat djeung dipikasieun lian ti Andjeunna, teu aja panjalindoengan lian ti ka Andjeunna, teu aja kahadean lian ti di Andjeunna djeung sagala pangharepan nja ka Andjeunna ditoedjoelkeunana. Djadi hatena loeas, pipikiranana merdika, patekadanana sampoerna.

Samboengeun.







## Kade lali.

Dina strookpostwissel moegi diserat nomer abonne, soepaos ngagampilkeun kana padamelan Administratie.

Adm.




Samboengan A. M. no. 7.

— — — — — — — — —

NAMATKEUN WIRIDAN.

رَبَّنَا آتِنَا فِى الدُّنْيَا حَسَنَةً وَفِى الْآخِرَةِ حَسَنَةً وَقِنَا عَذَابَ النَّارِ

„He Pangeran abdi sadaja! Moegi Goesti masihan kani'matan di doenja, nja kitoe deui di aherat. Sareng moegi Goesti ngadjaring ka abdi sadajana tina siksaan seuneu naraka."

رَبَّنَا لَا تُزِغْ قُلُوبَنَا بَعْدَ اِذْ هَدَيْتَنَا وَهَبْ لَنَا مِنْ لَدُنْكَ رَحْمَةً اِنَّكَ اَنْتَ الْوَهَّابُ

„He Pangeran abdi sadaja! moegi Goesti oelah mengkolkeun kana hate abdi sadajana tina haq (bebeneran) sabada Goesti noedoehkeun kana eta haq. Sareng moegi Goesti masihan ka djisim abdi sadajana anoe torodjogan ti piwelas Goesti. Sajaktosna Goesti mah toekang masihan."

اَللّٰهُمَّ اِنِّي اَعُوذُ بِكَ مِنَ الْهَمِّ وَالْحُزْنِ وَاَعُوذُ بِكَ مِنَ الْعَجْزِ وَالْكَسَلِ وَاَعُوذُ بِكَ مِنَ الْجُبْنِ وَالْبُخْلِ وَاَعُوذُ بِكَ مِنْ غَلَبَةِ الدَّيْنِ وَقَهْرِ الرِّجَالِ وَصَلَّى اللّٰهُ عَلَى سَيِّدِنَا مُحَمَّدٍ خَاتَمِ الْاَنْبِيَاءِ وَالْمُرْسَلِينَ وَعَلَى آلِهِ وَاَصْحَابِهِ اَجْمَعِينَ

„He Alloh! Sajaktosna djisim abdi njoehoenkeun diraksa koe Goesti tina kabingoeng rawoeh kasesah. Sareng njoehoenkeun diraksa koe Goesti tina kaapesan sareng kakedoelan. Oge njoehoenkeun diraksa tina borangan rawoeh tina kakoretan, nja kitoe deui njoehoenkeun diraksa tina kalindih koe hoetang sareng panggagahina djalma-djalma. Sareng moegi Goesti ngawoewoehan rahmat ka panoetan abdi sadajana Kangdj. Nabi Moehamad s. a. w. anoe djanten panoetoep sakabeh nabi. Oge ka sadajana koela-wargina rawoeh para sahabatna."

dididik heula ra'jatna, dilempengkeun heula toedjoeanana, sareng dipaladjar sjarat-sjaratna kamadjoean.

Poko anoe p e n t i n g anoe djadi sjarat pikeun ngoedag kamadjoean boh doenja boh acherat nja eta:

1e. P a n g a w e r o e h atawa ilmoe. Pangandika K. Nabi Moehamad s.a.w.:

مَنْ أَرَادَ الدُّنْيَا فَعَلَيْهِ بِالْعِلْمِ . وَمَنْ أَرَادَ الْآخِرَةَ فَعَلَيْهِ بِالْعِلْمِ وَمَنْ أَرَادَهُمَا فَعَلَيْهِ بِالْعِلْمِ

„Djalma noe mambrih kadoenjaan perloe make elmoe, djeung djalma noe ngaharep kaacheratan wadjib kalawan elmoe, oge sing saha noe hajang ngarawoe doeanana (doenja wa oechro) kedah bae make elmoe."

Saoer para oelama: „Kabodoan teh panghalang manoesa kana djalan kasampoernaan, noetoep panto ma'rifat ka Alloh s.w.

2e. K a h a j a n g, gede himmah, loba kadaek. Djalma anoe moemoel digawe, soengkan tjape, teu aja kahajang, sanadjan pinoeh koe elmoe, tapi teu diamalkeun, moestahil bisa madjoe, hamo bisa bagdja, komo lamoen ditoengtoengan koe poetoes asa mah, tangtoe langkoeng tjilaka; di doenja bobolokot koe kahinaan, di acherat baris nandangan siksa ti Noe Maha Adil.

إِنَّهُ لَا يَيْأَسُ مِنْ رَوْحِ اللهِ إِلَّا الْقَوْمُ الْكَافِرُونَ

(القرآن الكريم)

„Teu aja noe poetoes asa tina rohmat Alloh, iwal djalma-djalma noe kalapir."

Oepami Alloh s. w. bade maparin kamadjoean, kamoeljaan ka saha oge anoe teu kalawan diteangan, dioesahakeun, kantenan kawasa, namoeng tangtos memeh ka saha² oge kakasihna heula Kdj. Nabi Moehamad s. a. w.

Mangga tingali sirohna Rosoeloelloh ti awit dipedalkeun doegi ka wapatna, kapan anoe sakitoe pinoehna koe padamelan, karadjinan, kakersaan, kasoenggoeh-soenggoehan mantenna.

Aos sadjarahna para choelafaoerosjidin, tangtos oeninga koemaha kagetolanana, banting-toelangna enggoning arandjeunna didamel kanggo ngoedag kamoeljaan.

3e. Ngahidji, satoedjoean, rarapih. Teu kahartos koe akal aja hidji golongan bisa moelja, salagi masih keneh daek sili tjakar, sili lelepkeun djeung pada batoerna. Sanaos hidji oemat bingbilanganana mangjoeta-joeta.

Sabda Kdj. Nabi s.a.w.: „Ngahidji teh eta rohmat (pikeun ngahasilkeun soegri tjita-tjita anoe soetji, moelja), pabarentjaj eta . . . . . siksa."

وَاللهِ لَقَدْ صَدَقْتَ أَيُّهَا الرَّسُولُ الْأَمِينُ

A. A.

## DEUDEUL DEUDEUH.

ASMARANDANA.

1. A-lmoe'min djadi pamatri,
r-aratan Agama Islam,
m-'aloem pamanggoelna kahot,
a-chli soenah wal djamaäh,
w-awanen tedak satrija,
i-stoe tagen bari soehoed,
n-atrat njebarkeun ilmoena.*)

2. a-coord sareng achli-achli,
t-ara aja patjengkadan,
a-bong inja achli ngilo,
T-andjakan dina Agama,
a-bdi ngahatoerkeun salam, **)
n-awiskeun ati panoedjoe,
dj-alaran karaos pisan.

3. oe-nggal sasih sok dikirim,
ng-alajad noe bade tolab,
p-imoerideun noe keur sono,
a-lhamdoelillah Adjengan,
r-oepina parantos insaf,
i-moet ka badan sakoedjoer,
oe-sik malik sadajana.

4. k-antoen ngararapkeun diri,
terhadep kana Agama,
sangkan nambihan pangartos,
enggoning oerang ngawoela,
sjaratna nja kedah tolab,
keur ngatjaan tingkah lakoe,
di achir tangtos kasorang.

W a s s a l a m
bil maäf Lg. no. 562.

*) Noehoen sarewoe gerah salaksa alhamdoelillah . . . . . . . . . . . . .
**) Wassalamoe 'alaikoem warohmatoellohi . . . . . . . . Red.



## K O R O P A K.

Djrg. H. Minwari Lgno. 2459.
Kintoenan f 1,50 kanggo kw. III, IV th. 38.

Djrg. Entjeng Lgno. 2532.
Kintoenan f 1,60 kanggo kw. I, II th. 39.

Djrg. M. M. Soelaeman Lgno. 2632.
Kintoenan f 0,75 kanggo kw. IV th. 38.

Djrg. R. Wirasoemantri Lgno. 2633.
Kintoenan f 1,55 kanggo kw. IV th. 38 & kw. I th. 39.

Djrg. M. H. M. Rosjad Lgno. 2545.
Kintoenan f 0,80 kanggo kw. I th. 39.

## BABARAN HADITS.

PISOERGAEUN.

قَالَ النَّبِيُّ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ : صَلُّوا خَمْسَكُمْ وَزَكُّوا أَمْوَالَكُمْ وَصُومُوا شَهْرَكُمْ وَحُجُّوا بَيْتَ رَبِّكُمْ تَدْخُلُوا جَنَّةَ رَبِّكُمْ بِغَيْرِ حِسَابٍ

Pisoendaeunana:

„Parigawe salat noe lima waktoe, djarakatan banda - banda maraneh, paroeasaan boelan — Ramadon — maraneh djeung maroenggah hadji ka Baetoelloh, engke maraneh arasoep ka soergana Pangeran maraneh teu kalawan hisaban."

Perkawis salat teh, moal sah lamoen teu njoemponan sjarat sahna, njoembadanan roekoen-roekoenna, njaho kana pabatalanana (noe oelah dipilampah dina salat). Dimana oerang salat ngan lamo bae, moebah teu aja boeahna. Ari boeahna salat teh nja eta gandjaran di acherat, malah di doenjana oge pikeun noe bener salatna mah geus digandjar, geuning timbalan G. Alloh:

إِنَّ الصَّلَاةَ تَنْهَى عَنِ الْفَحْشَاءِ وَالْمُنْكَرِ (القرآن)

„Ari salat teh njegah tina kagorengan djeung kamoengkaran."

Moal njegah kagorengan, moal njegah pamoengkaran lamoen salat tea dipigawena ngan oekoer poeraga tamba kadengda.

Demi salat noe bener teh nja eta noe netepan kamistianana, boh saratna atawa roekoenna. Djaba ti eta koedoe njoemponan kana pangeusi hatena boh choufna, rohbahna, djeung rodjana; noe diseboet choesjoe' tea. Loba atawa saeutikna gandjaran salat, tergantoeng kana hatena, kitoe toemoet oedjaring hadits.

Timbalan Alloh s.w.:

وَإِنَّهَا لَكَبِيرَةٌ إِلَّا عَلَى الْخَاشِعِينَ (القرآن)

„Salat teh beurat pisan, anging pikeun djalma² Moe'min noe haroesjoe; noe arentengeun teh."

Djadi anoe hoesjoe mah dipaparin kaentengan, kangeunahan dina enggoning milampah salat teh. Ieu oge geus hidji gandjaran noe dipasihkeun koe Alloh ti doenja moela. Sadjabina ti eta dipaparin kasabaran, katawekalan, kamoerahan hate.

Ari kasabaran sabalikna tina a r a l. Dipaparinan sabar teh geus njegah tina moengkar.

Samboengeun

D. Dj.

Boelan Moeloed II djadi f 300.—, eta anoe wadjib ngan tina f 100.— nja eta f 2,50, lamoen harita didjakatan.

Lamoen harita teu djakat, sabab kagok taoen, toeloej djakat boelan Moeharam III, eta djakatna f 7,50, sabab: ti noe f 100.— tadi djakatna f 2,50, ti noe f 200.— deui djakatna f 5.—

Anoe f 200.— teu kabeh pisan djedjeg 1 taoen, tapi anoe f 100.— geus leuwih 1 taoen. Koe sabab eta, diitoeng digitik ratakeun bae.

Noeroetkeun qaedah فَمَا زَادَ فَبِحِسَابِهِ

„Saleuwihna pek aritoeng bae".

b. Noemoetkeun kaol moe'tamad, harta zakat teu kenging dianggo ngadamel madrosah, masdjid, enz.

Kaol do'if aja anoe ngawenangkeun, nja eta: Imam Qofal, ngabantoen faham فى سبيل الله.

Tapi, lamoen eta zakat dibikeun ka hidji Moestahik, toeloej koe manehna dipake njieun madrasah enz., eta teu aja halanganana.

Gorim (غارم), anoe boga hoetang, lain oeroet ma'siat, eta mah hakna dibere zakat; ari hoetangna, hoetang ka saha bae, boh ka noe mere zakat tea atawa ka noe sedjen. Oetamana mere zakat ka gorim; moen aja, koedoe sareana hoetangna, soepaja manehna loenas teu boga hoetang.

Harta zakat, oepama geus nisab, sarta geus tepi ka waktoena, eta satemenna geus pindah milik djadi hak Moestahikna, lain hak anoe boga doeit deui.

Anoe kapapantjenan ngoeroes doeit koempoelan, geus hakna ngaloearkeun doeit zakat tina doeit anoe dioeroesna, teu koedoe ngalap rido atawa moepakat elid-elidna, sabab barang anoe koedoe dipake, noeroetkeun agama; ibarat make kana ongkos anoe perloe bae, soepaja doeit anoe ditjekelna djadi islah, halal.

Sakoerang-koerangna mikeun zakat, koedoe ka tiloean.

M. a.

## BAGEA SOEMPING.

Tedja-tedja soelaksana,
tedjane wong a betjik,
tedjane wong anjar katon.

Bengi goemantio siang, goemebjar sinaring padjar, tjahja soeria soemirat. Peteng goemanti ing padang, moebjar sorot ing kang babar, njaangan sabeulah djagat.

Pindah mangsa ganti rasa, madjoe pindah pihanean, ngalengkah tanda dewasa, tjiri ganti kaajaan.

Taoen noe noedjoe dipadjoe, hidji tiloe lima toedjoeh (1357), ngawitan dintenan Chomsoe, medalna kalawan foetoeh:

„Dalaning lintang Moestari, wateke tahoen kang tjoekoel, akeh Ratoe para Mantri, sami betjik pada poendjoel. Foekhoha hoekoeme bagoes. Alamat akeh sing tjoetjoed, lakoning wong oerip loeloes, tinekanan kang den maksoed."

Boektina noengtoet ngatonan, menggah keur ahli mintonan, ahli nadzor kadjadian, waspada ing kaajaan.

Kolear lajang ngolembar, kana medja djisim koering, sang A.M. kang medal anjar, anjar katon nembe soemping.

Bagea teuing noe loetjoe! deudeuh teuing sarta aneh!

Loetjoe koe tembongna madjoe, deudeuh bisa maksa maneh.

Geuning ngalengkah salengkah, tambah lambaran salambar, woewoeh lengkep tambah rekah, woewoeh lebar tambah djembar.

Oejoehan indji geuraheun, sakieu oesoem tigerat, bisa maksa ngawawakeun, geus tangtoe djeung seuseut seuat.*) Seuseut koe koerang semirna, koerang ngaminjakanana,**) seuat koe ipis modalna, kirang noe boeleud-boeleudna.

Terhadep para Djoeragan, sadaja para langganan, moegi ma'loem bidjaksana, soerti goemati kersana.

Ka garwa noe asih tjinta, apan kapalaj teh geuning: ngeunah angen toer angeunna, senang njandang betah njanding.

Soemangga abdi ngajonan, abdi sedja koemawoela, moen kalawan katjintaan sareng tjekap nafakahna. Pikeun poepoer sareng sipat, kanggo sisir pameresan, kanggo meser sindjang kebat, kawaj bedahan kadjawan.

Hoermatna poen

T. Soeria A.

———

*) Emmhh masja Alloh; anging Goesti noe waspaos.

**) Insja Alloh; pirakoe ka pajoen mah aja noe sok lali. Red.

## POKO KATJILAKAAN.

Oepami oerang moekaan kitab tarich, teras dibatja bari dilenjepan, oedjoeg² breh bae kahartos jen pagawean djalma² teh langkoeng tjaket kana kaawonan ti batan kana kasaean. Kitab-kitab tarech pinoeh koe lalakon² djalma djaman baheula, anoe noedoehkeun kana kahinaan sareng kagorengan tingkah lakoena, padahal Alloh s.w. parantos melakan dina badanna akal sareng roh soetji anoe toekang metot kana kasaean, njegah tina kadjahatan, namoeng napsoe kabinatangan anoe njiroeroek dina badan manoesa langkoeng bedas narikna kana kaawonan.

Poko kadoea anoe ngalantarankeun katjilakaan manoesa teh nja eta kabodoan, nepi ka teu terang kana hakekat beberan. Sadjabi ti eta oge seueur² deui kasalahan anoe djanten marga kahinaan, misalna boga watek gede ambek, dengki, toma, mikatjinta kana doenja barana noe taja wates wangenna, sareng salian ti eta.

Tetela pisan poko kabahlaan djalma teh dilantarankeun koe perbawana hawa napsoe kahewanan sareng koe katoenaan djalan hidajat (hakekat bebeneran).

Koe margi eta wadjib kanggo djalma teh aja hidji panoejoen kana djalan noe hak, sareng wadjib aja hidji atoeran anoe mager maranehna, sangkan oelah nepi ka ragrag kana djoerang kadjahatan.

Namoeng oendang² djidjieunan manoesa mah, moal tiasa sampoerna toer moal kaanggo koe oemat anoe aja di sedjen² tempat; beda-beda zaman, beda atoeran, tampolana matak teu ngamankeun doenja.

Atoeran anoe dimaksad di dieu teu aja sanes kadjabi ti agama Soetji anoe disebarkeun koe para Rosoel Alloh.

Djalmi anoe ngalenjepan kaajaan oemat² di zaman fatroh (teu aja rosoel) tangtos oeninga, jen dimana Alloh ngoetoes rosoel, kaom² teh balageur djeung hariroep dina kabagdjaan katengtreman, tapi dimana eta rosoel poepoes djeung pangadjaranana teu dipirosea, djalma² teh balik deui kana kabiadaban, sanadjan dohirna djiga beradab oge.

Sala-sawios oelama parantos njebatkeun kieu:

اَلْاِنْسَانُ حَيَوَانٌ دِيْنِيٌّ. وَلَمْ يَكْتَفِ بِالنُّطْقِ.

وَمَنْ لَا دِيْنَ لَهُ قَرِيْبٌ مِنَ الْبَهَائِمِ. إِنْ هُمْ كَالْاَنْعَامِ بَلْ هُمْ اَضَلُّ

Hartosna: „Djalma teh nja eta sato noe beragama, anoe teu tjoekoep koe bisa ngomong woengkoel. Djalma noe teu beragama eta deukeut kana daradjat hewan, malah leuwih sasar."

Alhasil perloe pikeun napsoe djalma teh aja hidji panarik anoe ngabantoe akalna kana djalan anoe dipikarido koe Alloh s.w.

DJALAN KABAGDJAAN.

„Wadjib aja ti antara maraneh hidji golongan anoe toekang ngadjak² kana kasaean, marentah kana migawe amal ma'roef, njegah tina soegri pagawean moengkar." (Qoerän).

Maksad anoe ditoedjoel koe ieu ajat Qoerän, nja eta soepaja djalma² pada ati-ati ngadjaga dirina djeung babatoeranana, sangkan bisa salamet djeung bisa leumpang babarengan enggoning ngoedag kabagdjaan doenja acherat.

Kamadjoean masjarakat manoesa hadena teh goemantoeng kana pagawean² anoe dipigawe koe maranehna, djeung kana tjita-tjitana anoe ditoedjoel.

Soegri barang anjar anoe dikersakeun koe Alloh tara daekeun bisa sampoerna kalawan dadak sakala, tjara melak pare. Tara tjeb teroes kaala hasilna, tapi kedah aja zaman kalawan kedah dipigawe, matjoel, tandoer saterasna. Nja kitoe deui kaajaan oemoemna oemat anoe keur aja dina kamoendoeran, kahinaan, moal tiasa oedjoeg² moelja, madjoe, tapi kedah




Aboeja keur meudjeuhna loebak-liboek koe ni'mat koernia Goesti, mani kedal koe soerak ambal-ambalan, tina geus sakitoe teu diarep-arepna, da bongan diteangan teu poegoeh laratanana, ditatanjakeun teu aja noe tarerangeun, dikokomprangan teu daekeun moeni. Ari ajeuna bet koeroenjoeng, bebedja sorangan, boeboehan ka kolot, meureun melangeun bisi laboeh di djalan pasampangan.

Taeun . . . . . lantaran ni'matna mah, sapedah intjoe Aboeja Si Tjolonos-Tjareraman, bleng les geus mangwindoewindoe teu bedja teu tjarita, ari ajeuna ngirim sapoetjoek soerat, barang-kirim masälah, matak bosen keur batoer, tapi matak resep keur Aboeja, sabab samabroek tea di Aboeja mah, sagala roepa teu aja noe laas, asa aktoeil, asa haneut bae, boeboehan geus rada kaliroe kana tanggal tea, da teu boga kalender, poetoes koe nogog, poetoes koe ngindjeum, neangan anoe ibadah.

Demi soeratna kieu oenina.:

Linggih Djeng Aboeja hing pabrik.

Kalajan hormat.

Kaoelanoen, sewoe bebendoe, tinangtos linggih Aboeja langkoeng waspaos, anamoeng poetoe awahing koe tjerewed-tjelembeng, sok hajang bae tetelepek iloebioeng kana oeroesan deungeun teh; perbawaning sjarrohoel kalam

Nja eta pasal. . . taeun tea, geuning koe rame wartos², wireh rea deungeun noe dibekoek koe koelisi perkawis kalakoeanana eembean tea.

Pipiloeeun soteh eta bae djalaran aja patalina sareng agama Islam.

Hi-hi! . . . . . . poenten bae make seuri leutik heula . . . . hi-hi! Seuri soteh eta bongan poetoe pribados parantos sering ngalaman . . . . diseungseurikeun atanapi diseukseukan koe kaom modern baroedak djaman kiwari, dina waktos² adoe renjoh oeroesan agama, doemeh tjenah: „Nadjan andjeun ngakoe pangaloesna oge agama Islam teh, tapi ari tjeuk koering mah njata pisan katembong kagorenganana, nja eta geuning lalaki dimeunangkeun . . . . „n j a n d o e n g“ . . . . doea, tiloe, nepi ka opat. (Eta Boeja „fankihoe“ enz. tea meureun), . . . . „verschikkelijk“ tjenah „sarta eta koe babari pepegatan djeung pamadjikan“ tjenah.

Alhasil tjeuk itoe mah kitoe teh „n g a n j e n j e r i  i s t r i“ woengkoel tjenah.

Accoord kana palebah nganjenjeri istrina mah, tapi dina kadjadian nganjenjeri istri teh, tjeuk paham poetoe mah, sanes „kalamoellohna dina Qoeränoel adzim“, tapi djinis noe ngalampahkeunana, teu kalawan alesan anggeran fikihna agama, ma'loem kaboeroe kairoet koe geloeng.

Boeja! poetoe bade toemaros ka kersa Aboeja. Oepami Boeja tibalik djadi Si Nini, pek tjaroge Aboeja sedep, salah wesel, sarta kitoena teh rada dawam, nepi ka kaoeninga koe koelisi sareng dibekoek. Tjing Boeja raraoskeun, raos mana?

Asa tambih njatjas bae loehoengna Islam teh, benerna Qoerän djeung roesoel teh, koe kadjadian² ieu teh, lantaran koe panoetan oerang mah diantjam hoekoeman abot noe taladjakna kitoe teh.

Mangga lalenjepan bae, koelanoen.

Salam ta'dzimna poen

Toetoeroetan.

Doemateng

ing kang poetoe Kiai Agoes

Toetoeroetan hing kang adoemoek

di S o e s o e k - M o e n t o e.

Soerat ki hidep koe Aboeja geus katarima sarta katoet kaberesanana, eusina geus kaharti koe Aboeja, lamoen teu ngabobodo noe mangmatjakeunana mah. Ma'loem ki-hidep njaho sorangan, lamoen noe njoeratan ka Aboeja teu dianteuran badaratna mah, kapaksa Aboeja koedoe ngaloearkeun ongkos sarokoëun, pikeun moeroehan boedak noe pimatjaeunana. Malah ti ajeuna mah, Aboeja teh rek njieun s o e r a t  i d e r a n djeung sirkoelir, soepaja sakoer noe hajang tepoeng tjarita djeung Aboeja dina keretas, oelah koe toelisan, tapi koe gambar² bae, anoe pikahartieun koe Aboeja.

Saenjana mah Aboeja geus seubeuh katipoe ti baheula, ti djaman lalangganan djeung si nini, boh dina matja soeratna, boh dina menta dipangnoeliskeunana, nembongkeun katjinta ka si nini, teu weleh dipatjikeuh koe baroedak noe geus palinter teh. Kanjahoanana dimana Aboeja paamprok djeung si nini dina nembongkeun njaah pada njaah. Ari sihoreng teh si nini nja kitoe deuih, keuna koe tipoe perdaja. Anoe matak nepi ka ajeuna Aboeja mah, teu porot pada geugeut djeung nini-nini teh; koe boga rasa samilik tea.

Aeh, kieu eta teh, tina perkara noe kitoe teh. Euweuh piliheunana keur Aboeja mah, noe dipangsalah-weselkeun, moal datangka teu hareeng, noe digoweng moal datangka teu moeriang zonder kawaja. Ari sababna ari manoesa mah dibelenggoe koe napsoe, kahajangna, ngan hajang ngeunah, hajang genah, napsoe bisa kaajoen, tjarekna hajang kitoe teh, estoe djogdjrog teu beunang dikenjed. Neuleu deungeun, hiroep anoe dohir ka sarerea, ngan kabita, henteu karana diteangan djero-djeroanana. Kana banda sorangan, ageman sorangan, gampang njatjadna, da teu ditapakoeran tea, teu diteangan nimatna dj. hikmatna. Kena-kena koe atoeran kitoe dj. kitoe, napsoe henteu kaajoen, gantjang pisan njawad njempadna kana atoeran. Pangkitoena, bakating kedjot borosot, teu karana reudjeung ilmoena.

Eloe, tina perkara njandoeng, dieusi mangpirang-pirang hikmat djeung nimat, boh keur lalaki keur awewe. Koe kitoe tea mah, moal samborong noe ngagelarkeun atoeran.

Anoe dimaksoed koe Aboeja teh, nja eta njandoeng anoe noeroet fikih, tjek si Agoes tea; sakoemaha noe ditoetoer koe Rosoel tea.

Tjatjak lamoen Aboeja — da ngalamoen mah henteu dibalasting — boga kakawasaan tjara Parasiden Toerki, da Aboeja mah rek make l i s e n s i pikeun njandoeng teh, tjara licentie karet dj. enteh. Saha² noe poegoeh perloena njandoengna dibere licentie, anoe ngan oekoer rek ngoembar sahwat mah distop, moal dibere lisensi. Saha-saha noe ngalanggar kakoedoeanana, lisensina rek ditjaboet koe Aboeja.

Demi babarina njerahkeun, lain koe teu sampoernana atoeran, tapi lolobana pisan mah, koe kabodoanana, tjek Aboeja mah; boh bodo agamana, boh bodo darigamana. Da boekti geuning ari noe geus oeninga kana darigama mah, bet teu kersa diwajoeh, dipangwajoehkeun, atawa teu maparinkeun tolak sanadjan diperekesel koe noe djadi garwa oge; ngan handjakalna teh, koe lantaran koerang apal kana agama, toeloej ngagogoreng kana oendang². Sajang, seriboe sajang, kata Aboeja.

Alhasil, Eloe! Koedoe karawoe kapangkoe; agama terang, darigama apal.

Demi tina sarsilah salah wesel, kade si Djaloe salah sangka, maroekankeun di sabangsa bae, henteu eloe, henteu kitoe. Di oenggal² bangsa oge bisa kaantjikan koe tabeat kaa'eban, ngan noe loba djeung noe henteu; noe bisa nahan djeung noe henteu. Ngan anoe kanjahoan rosa teh, nja noe ajeuna.

Tina perkara ieu doenoengan Aboeja djrg. H o p geus ngadamel artikel dina A. M no. 8. Tjoba bae koe si Agoes edjah deui.

Salam Aboeja di fabriek eukeur sideang-haneut.




## Boepati katiloe.

Bedja anoe matak handjakal djeung handjeloe, noeroetkeun oedjaring J. Bode mah, geus njebar deui bae, madjar kaboepaten Blora meunang moesibat tjara Magelang deui bae. Sabadana Kdj. Goepernoer Djawa-Tengah ngadangoe oedara anoe haleumheum di saloehoereun djeung saloehoereun gedong-songko Blora, toeloej naloengtik saheulaanan (voor-onderzoek), sarta hasilna djiga salatjak djeung di Magelang, nja eta djalanna betjek djeung djeblog anoe los ka kas² desa di ieu kaboepaten.

Pikeun kalaloeasaan djalanna papariksaan, Kdj. Boepati Blora dipaparin ziekverlof, tjek J. B. teh, malah toeloej diwangwang koe sawareh anoe kagoengan kakawasaan, jen tina ieu perkara bakal aja papariksaan pangadilan (rechterlijke vervolging), anoe bakal njieun kapoetoesan, naha bebas atawa henteuna tina hoekoem boei.

Lamoen kadjadian sakoemaha oenina ieu bedja Kdj. Boepati Blora teh, bakal djadi katiloena ti antara boepati anoe oenggah bale watangan.

Bedja noe saroepa kieu teh, lain bae keur di golongan para boepati matak handjakalna, tapi di golongan hiroep-koemboeh priboemi oge, teu koerang² ngahoedangkeunana kahandeueulan, lantaran anoe ngagem eta kaloenggoehan teh, noe dianggap pangloehoerna daradjat kadoenjaan anoe dimilikkeun ka bangsa priboemi, anoe koedoe djadi panjaloeoehan oerang priboemi, anoe bakal nangtajoengan oerang priboemi; ari noeroetkeun bedja-bedja tea, bet sabalikna pisan, da bongan kabedjakeun doeit-doeit anoe ditjadangkeun keur ngoeroes kaberesan desa, keur ngoeroes djiwa pangeusi desa, bet leos dipake keur kaperloean sorangan. Alhasil, lain njaah, tapi njaliksik ka boeoek leutik, ngala lisa ka toengtoengna, toer padahal anoe geus tetela teu koetoeanana djeung teu lisaanana. Moenggoehing si Leutik teu ngarep-ngarep kana paparinna, ngan bae berkahna djeung pangdjeudjeuhkeunana katoet panangtajoenganana, lain njoesahkeunana.

Di bagian Djawa-Tengah mah dina kabehdieunakeunana teu woedoe kerepna kadjadian kakoesoetan kaboepaten teh, saperti Brebes, Tegal, Kendal, Bodjonegoro djeung anoe ajeuna noe teu atjan poegoeh kapoetoesanana tjara Magelang djeung Blora tea.

Ieu kadjadian² teh mere heab (indruk) ka oerang rea, djiga² noe djadi pamarentah njepeng sadjelas-djelasna kaadilan, noe bener digandjar, noe salah disiksa. Bangsa naon bae, ngagem kapangkatan koemaha bae, tjara dina perkara roepa² „kaaeban tea", teu pilih boeloe, dibangkol, ditoetoep tahanan, djeung ditibanan hoekoeman.

Kana prakprakan noe njepeng pangadilan moal aja noe teu moepakat atawa manghandjakalkeun. Handjakal soteh, sapedah noe kagodana soelaja tina pangharepan sarerea, teu moeloes loehoengna djeung agoeng, bet keuna koe pangadjak anoe teu tasaroep djeung kamistiananana.

—o—

## Djadi Almarhoem.

Dina wantji asar ahir poë Saptoe kamari, ahli-ahli pakaoeman Tjiandjoer choesoesna, oemoemna sakoeloewedetna reudjeung sahabat kenalan, pada ngadjenghok, sarehna njebar warta, jen Djoeragan Hadji Moehammad Saleh, Hoofdpanghoeloe pansioen, tepi kana titis toelis ti kodimna, moelih ka rohmatoelloh. Anoe djadi lantaranana mah tina teu damang biasa bae, koerang leuwih doea minggoe lilana.

Koe kitoe tea mah, pang andjeunna moendoet liren tina damel oge, teu aja lian tina ngaraos koerang kasehatanana. Beunang diseboet koerang leuwih tiloe taoen, teu ngaraos tjara ka toekang-toekang, djagdjag waringkas, da ari joeswana mah teu atjan beunang diseboet „sepoeh", sabab kakara 62 taoen.

Poepoesna, ngantoenkeun garwa opat, poetra anoe masih sakola 3, nja eta noe tjikal pameget sakola di nagri Walanda, noe hidji deui di Manila, noe katiloe mah sakola handap keneh.

Noe ngaralajad dina sapoepoesna, malem Ahad, ti mana-mendi saroemping, boh koeloewedetna boh sahabat kenalanana.

Poepoesna djeung teu damangna oge di boemi garwa noe kadoea.

Dina poë Ahadna, boemi latar pinoeh koe noe ngaralajad, djeung koe noe rek djadjap ka makam.

Koerang leuwih poekoel $9^1/_2$ isoek² lajon diiring ka masdjid agoeng, rek dinetepankeun. Henteu koerang ti 400 Moeslimin anoe aja kasempetan miloe netepan.

Sabadana, nja eta koerang leuwih poekoel sapoeloeh, lajon diiring ka makam „Pasarean-Agoeng", rek dipendem. Anoe perjogi katjatet ti sawarehna anoe soemping ka makam, nja eta Kdj. Mandalawangi, Kdj Soekaboemi, Pad. Toean Assistent-Resident Tjiandjoer, Pd. Djrg. Patih, para Hoofdpanghoeloe² ti Soekaboemi, Bogor, Poerwakarta djeung menak-menak salianna.

Sarengsena mendem, djrg. lid Raad Agama Rd. Hdj. Moechtar ngaos talkin. Toeloej ditema koe djrg. Cholidi Hdj. Moehammad Hasan (djrg. Partadiredja), kalajan asmana ahli waris katoet pamili nganoehoenkeun ka sakoer anoe parantos nembongkeun katjintaan ka Rd. Hadji Moeh. Saleh marhoem.

Deui, saoer djrg. Cholidi teh, sarehna noe nembe poepoes, djadi ponggawa kaoem reudjeung djadi Hoofdpanghoeloe pisan sakitoe lilana, disoehoenkeun hampoerana, soepaja sakabeh kalepatanana diloebarkeun pisan.

Noe pangpandeurina sasaoeran Pad. Djrg. Patih, ngedalkeun doe'a moega² arwahna Rd. Hdj. Mh. Saleh pinanggih reudjeung rohmat Pangeran. Nja kitoe deui noe dikantoenna dipaparinan sabar-tawekal, narima kana papasten, pangersana Goesti noe moerbeng reh. Ditoetoepan koe panoehoen ka para hadirin, soepaja hadiah maos fatihah pikeun arwahna Rd. Hdj. Mh. Saleh.

Sasalsena, toeloej boebaran, maroelih ka saboemi-boemina.

Anoe padeukeut djeung djoeroe-warta ieu soerat kabar, kabedil langit koe noe ngaos talkin, koe lantaran teu katingalieun salira anoe matjana, toeloej marikasakeun: „Sajjid ti mana noe ngaos talkin teh?" Tjek djoeroe-warta: „Sajjid Agan Hdj. Moechtar." Sapedah eta meureun, pang kaliroe teh, teu bisa ngabedakeun mana lidah Soenda mana Mekah.

—o—

## Koeboeran anjar.

Meunang tjarita ti noe beunang dipertjaja saratoes persen, dina gempoengan R. R. Tjiandjoer tanggal 6 boelan ieu, geus netepkeun hidji oendang² pikeun koeboeran kaom Moeslimin.

Eta pakoeboeran teh didjieun tiloe bagian. Bagian kahidji nja eta pikeun anoe mampoeh njoembang piongkoseun maliharana f 10. Bagian kadoea f 4, dj. bagian katiloe f 1. Keur noe teu mampoeh pisan diperekeun dina golongan katiloe, asal poegoeh katranganana ti noe djadi kapala onderdistrictna, jen sidik teu mampoehna. Pikeun koeboeran boedak anoe koerang ti 12 taoen satengahna ti noe tadi.

Tempatna eta pakoeboeran di sisi kota beulah kidoel, kampoeng Tjikaret. Legana k.l. 4 baoe.

Dina waktoe ajeuna keur meudjeuhna digentakkeun dihantjana koe Dienst R W., dibeberes — sabab oeroet sawah — distoem pidjalaneunana noe bakal bisa koe sakabeh kandaraan. Wawangoenanana pikeun ngaso, toendan-teundeun djeung saperloena; poegar-pagerna sakoeriling boengking.

Dimana oendang-oendangna geus disahkeun koe Batawi, sakoer tempat² noe kalioeng koe 3 km djaoehna ti eta pakoeboeran, sarta kaasoep ka desa-desa kota: Tjiandjoer-Wetan, Koelon djeung Kaler, ngoeboer majitna teh diwadjibkeun koedoe ka eta koeboeran bae, teu meunang ka mana-mana, sakarep tjara ajeuna, anging lamoen meunang idinan ti Kangdjeng Boepati.

Saha-saha noe ngarempak kana ieu atoeran, diantjam koe hoekoeman dengda nepi ka f 25.—